пикирин айткан. Бардык Ислам аалымдарынын максаты Алланын өкүмүн туура жүзөгө ашыруу болгон.

## II. АКЫЙКАТ АГЫМДАР

Ислам агымдары негизинен ишеним жана укуктук агымдар болуп экиге бөлүнөт.

### А. ИШЕНИМ ӨҢҮТҮНДӨГҮ АГЫМДАР

Азирети Пайгамбарыбыздын жана кутман сахабалардын жолунан тайбаган Ислам аалымдарынын пикирлерин жактагандар «Ахли сүннөт вал жамаат» (суннийлер) болуп эсептелет. Ахли сүннөт агымынын аалымдары ыйман негиздери жана жалпы укуктук негиздер өңүтүнөн баары бир көз караштa. Жалпы негиздер өңүтүнөн эч бир талаш-тартыш маселе жок. Болгону Ахли сүннөттүн ишеним өңүтүндөгү жана укуктук агымдарынын ортосунда Ислам дининин өзөгүнө доо кетирбеген кээ бир майда-бачек маселелерде гана айрым айырмачылыктар бар. Ахли сүннөт Куранга жана сүннөткө таянат. Куранда жана сүннөттө кандай буюрулган болсо, ахли сүннөт дал ошондой ишенип, дал ошондой кадам таштайт.

Ахли сүннөт агымы ишеним өңүтүнөн эки чоң топко бөлүнөт. Алар Матуриди жана Ашари агымдары.

#### 1. Матуриди агымы

Матуриди агымы – бул укуктук маселелерде Имам Азамдын жолун жолдогон жана анын ишеним маселелериндеги көз караштарын белгилүү системага салган агым. Бул агымдын аталышы Имам Матуридинин ысмына таянат. Имам Матуриди Самарканд шаарында 852-жылы (хижрий жылсанак боюнча 238-жылы) төрөлгөн. Имам Матуриди аят-хадистердин негизинде ахли сүннөт агымынын көз караштарын жактап, мусулман коомчулугуна шариятка дал келбеген тууразмес пикирлерди жайылтпоо үчүн жанүрөй аракет кылган. Бул агымдын көзгө басар аалымдарынан Хаким ас-Самарканди (ө. 953-жыл), Абул-Муиин ан-Насафи (1115-жыл) Сиражуддин Ошилерди эскерүүгө болот. «Бадул-амали» аттуу китептин автору Сиражуддин Оши Кыргызстандын Ош шаарында төрөлгөн.

Укуктук өңүттөн Имам Азам (Ханафи) агымындагылар ишеним өңүтүнөн Матуриди агымын карманышат. Бүгүнкү күнү мусулмандардын дээрлик жарымын Матуриди агымынын өкүлдөрү түзөт. Бул агымдын өкүлдөрүнүн басымдуу бөлүгү Түркия, Европа, Орто Азия, Индия, Пакистан, Афганистан чөлкөмдөрүндө жашайт.

Матуриди жана Ашары агымдарынын ортосундагы айырмачылык жогоруда белгиленгендей, негизги ишеним эрежелеринде эмес, айрым бир детал маселелерде гана кездешет. Буга мынабу мисалды келтирсек болот; Матуриди агымы боюнча, адам баласы пайгамбардын чакырыгысыз акылы менен өзүн жараткан кандайдыр бир күчтүн, Алланын барлыгына ишенүүгө милдеттүү. Ал эми Ашари агымы боюнча, адам пайгамбарсыз Алланын барлыгын акылы менен таба албайт. Мындай маселелер мусулман адамды каапырлыкка чыгарбайт.

#### 2. Ашари агымы

Ахли сүннөт агымынын ишеним өңүтүндөгү экинчи колу – Ашари агымы. Бул агымдын аталышы Абул-Хасан ал-Ашариге (ө.916-жыл) такалат. Ашари агымынын өкүлдөрү негизинен Мисир (Египет), Ирак, Сирия, Түндүк Африка сыяктуу чөлкөмдөрдө отурукташкан. Ашари агымын жактаган Бакиллани (ө. 1013-ж.), Ибн Фурак (1015-ж.), Жувайни (1085-ж.), Газали (1111-ж.), Фахруддин ар-Рази (1210-ж.) жана Тафтазани (1390-ж.) сыяктуу чоң аалымдар чыккан.

**Салафилик**

Аят-хадистердин бардыгын талдап-чечмелөө жолуна барбай, турган турпаты менен кабылдагандар өздөрүн «салафи» деп аташат. Булар өзгөчө ишенимге байланышкан маселелердин акыл менен талданышына каршы чыгышат. Куранда өткөн «Алланын колу, жүзү» сыяктуу сөздөрдү чечмелөөдөн оолак болуп, кандай болсо ошондой кабылдап, алардын маани-маңызын толук аңдоо мүмкүн эместигин айтышат. Салафилердин айрымдары катардагы кээ бир мусулмандарды каапырлыкка оңой-олтоң эле чыгара салышат. Маселенин эң коркунучтуу өңүтү мына ушул жерде. Алар дал ушул өңүттө Ахли сүннөттөн бөлүнгөн болушат. Асыресе, Ахли сүннөт аалымдары Алла Тааланы жаралган нерселерге окшоштурууга жол ача турган аят-хадистерди талдап, түшүндүрмө беришет. Маселен, «Алланын колу» деген сөз кыйыр мааниде болуп «Алланын кудурети, күч-кубаты» дегенди туюнтат. Алла Таала айрым аяттарды адамдардын жеңил түшүнүшү үчүн окшоштуруу жолу менен кыйыр мааниде түшүргөн. Андыктан мындай аяттарды талдап чечмелөө зарыл. Бул мынабу: *«Ага окшошэч нерсе жок. (Анын затына, сыпаттарына эч нерсе теңдеше албайт жана окшобойт)»* (Шууро,11) деген аяттын талабы. Ошентип Салафилердин эң иридеги катачылыгы мусулмандарды оңой-олтоң эле каапырлыкка чыгарып койуулары болууда. Бул мусулмандар ортосунда ажырымга, бөлүнүп-жарылуучулукка себеп болору бышык.

Бүгүнкү күнү Ваххаби агымынын өкүлдөрү өздөрүн Салафи агымына таңуулашат. Вахаби агымынын негиздөөчүсү Мухаммед бин Абдулваххаб болуп эсептелет. Ваххаби агымынын айрым өкүлдөрү күнөө кылган мусулман адамды каапыр деп эсептегендер бар. Ошондой эле тамеки тарткандарды мушрик (Аллага шерик кошуучу) адам катары карагандары да бар. Албетте, бул көз караш кескин түрдө туура эмес. Жогоруда айтылгандай, күнөө жасоо мусулман адамды динден чыгарбайт. Асыресе, ачык-айкын далили жок иштерди кескин түрдө арам деп айтууга да болбойт. Андыктан мындай жаңылыш пикирлер өз ойунан өкүм чыгаруу болуп саналат. Бул деген сөз, Кудай сактасын, Аллага жалаа жабуу дегендикке жатат.

**Б. УКУКТУК ӨҢҮТТӨГҮ АГЫМДАР**

**1. Имам Азам (Ханафи) агымы**

Имам Азам агымы Ахли сүннөттүн укуктук төрт агымынын биринчиси. Агымдын аталышы Имам Азам Абу Ханифанын ысмына таянат. «Имам Азам» сөзү «эң чоң имам» дегенди түшүндүрөт. Абу Ханифа 699-жылы (хижрий 80-ж.) Куфа шаарында төрөлгөн. Аббаси Ислам мамлекетинин доорунда казыяттарда иштеген казылардын (соттордун) көпчүлүгү Имам Азам агымынын өкүлдөрү болушкан.

Куфа чөлкөмүндө Имам Азам агымынын алгачкы устаздары Азирети Али, Ибни Масуд, Азирети Умар сыяктуу кутман сахабалар болгон. Береги сахабалардан таалим алган Алкама бин Кайс, казы Шурайх, Ибрахим ан-Нахаи, Хаммад бин Абу Сулайман сыяктуу аалымдар аркылуу Имам Азам сабак алган. Ал өмүрүнүн акыркы 20 жылын шакирттерине таалим берүү менен өткөргөн. Абу Ханифа 767-жылы (хижрий150-ж.) Багдатта көз жумган.

Имам Азамдын колунан көптөгөн шакирттер таалим алып чыккан. Шакирттеринин айрымдары ижтихад кылуу укугуна ээ болушкан. Ханафи агымынын аалымдары алардын да көз караштары менен амал кылып фатва (диний өкүм) чыгарышкан. Имам Азамдын ижтихад кылуу укугуна ээ болгон шакирттеринин айрымдары төмөнкүлөр болгон:

1. Имам Абу Юсуф (ө.хижрий 182-ж/ б.з.798-ж.) Имам Азам агымынын экинчи чоң имамы. Ал Аббаси мамлекетинде баш казылык (жогорку сот) кызматын аркалаган.

2. Имам Мухаммед бин Хасан аш-Шайбани (ө. Хижрий 189-ж/ б.з. 805ж.) устазынын жана имам Абу Юсуфтун көз караштары менен бирге өзүнүн пикирлерин

кошуп Имам Азам агымынын негизги жазма булактарын жазган. Ханафи агымы дал ушул эмгектерге таянат. Имам Мухаммедден калган «алАсл», «ал-Жамиус-сагиир», «ал-Жамиул-кабиир», «ас-Сииротус-сагиир», «асСииротул-кабиир», «аз-Зиядат» аттуу алты фыкх (Ислам укугу) китебин Хаким ал-Марвази «ал-Каафи» аттуу бир китеп абалына алып келген. Сөөгү Кыргызстандын Ош шаарына коюлган Имам Сарахси ушул эмгек боюнча түшүндүрмө иретинде 30 томдук «ал-Мабсут» аттуу китеп жазып чыккан. Бүгүнкү күнү бул эмгек Имам Азам агымынын негизги жазма булактарынан болуп эсептелет. Имам Мухаммед хадис илим боюнча да адис киши болгон.

3. Имам Зуфар (ө.хижрий 158-ж/ б.з.775-ж.) Имам Азам агымынын көрүнүктүү имамдарынын бири. Ошону менен бирге Имам Зуфар хадис илимин өздөштүргөн аалымдардын катарына да кошулат.

4. Хасан бин Зияд (ө. хижрий 184-ж/ б.з.800-ж.) Имам Азамдын шакирти, асыресе, хадис илиминин адиси.

Имам Азам агымынын аалымдарынын басымдуу бөлүгү Ирак аймагынан жана Орто Азиядан чыккан. Алардын көрүнүктүүлөрү төмөнкүлөр болгон:

Абу Жафар Ахмад бин Мухаммед ат-Тахави (ө.321/933-ж.) башында Шафии агымында болуп, кийин Имам Азам агымына өткөн. «ал-Мухтасар», «Шарху Маанил-аасар», «Ахкаамул-Куран» аттуу эмгектери бар.

Абул-Хасан Убайдуллах бин ал-Хусайн ал-Кархи (ө. 340/952-ж.) Абу Бакр Ахмад бин Али ал-Жассас (ө. 370/980-ж.). Абул-Лайс, Наср бин Мухаммед ас-Самарканди (ө. 373/983-ж.). Абу Абдиллах Юсуф бин Мухаммед ал-Журжани (ө. 398/1007-ж.) Абул-Хасан Ахмад бин Мухаммед ал-Кудуури (ө. 428/1037-ж). Абу Зайд Убайдуллах (же Абдуллах) бин Умар ад-Дабууси (ө. 430/1039-ж) Абу Бакр Хахарзада Мухаммед бин ал-Хусайн ал-Бухари (ө. 433/1041-ж.). Шамсул-аимма Абдулазиз бин Ахмад ал-Халвани (ө. 448/1056)

Шамсул-аимма Мухаммед бин Ахмад ас-Сарахси (ө. 483/1090-ж.). Сарахси «ал-Мабсут» аттуу 30 томдук эмгегин Өзгөн шаарында зынданда жатып окуучусуна жаздырган. Бүгүнкү күнү анын сөөгү дал ушул жерге коюлгандыгы айтылат.

Абу Бакр бин Масуд бин Ахмед ал-Касани (ө. 587/1191-ж). Касани Алауддин ас-Самаркандинин «Тухфатул-Фукаха» аттуу эмгегин чечмелеп «ал-Бадаа» деген китеп жазган.

Фахруддин Хасан бин Мансур ал-Өзженди (ө. 592/1196). Элге «Кадыхан»деген лакап-ат менен таанымал болгон.

Али бин Абу Бакр ал-Маргинаани (ө. 593/1197-ж.) Фергана чөлкөмүнөн болуп «ал-Хидая» аттуу эмгектин автору. Имам Азам агымында «ал-Хидая» китебинин өзгөчө орду бар. Ал бир топ тилге которулуп, ага карата чечмелөө иретинде көптөгөн китептер жазылган. Мына ошол китептердин көзгө басары катары Ибнул-Хумамдын «Фатхул-Кадир» аттуу эмгегин атасак болот.

Имам Азам агымынын аалымдары албетте, жогорудагылар менен гана чектелүү эмес.

Имам Азам агымында диний өкүмдөр Куран, Сүннөт, Ижма, сахабалардын көз караштары, Кыяс сыяктуу жалпы Ахли сүннөт аалымдары кабылдаган булактардан чыгарылат. Биринчи булак арийне, Ыйык Куран. Азирети Пайгамбарыбыздын сүннөтү Куранга түшүндүрмө иретинде экинчи булак болуп эсептелет. Үчүнчү булак бул «ижма» б.а. жалпы Ислам аалымдарынын кайсыдыр бир маселе боюнча бир көз караашта болуулары. Төртүнчүсү «кыяс» б.а. береги үч булакта ачык-айкын каралбаган айрым бир маселелерди кайра эле ушул булактардагы өкүмдөргө салыштыруу жолу менен карап чечүү.

Имам Азам агымынын өкүлдөрү жалпысынан Орто Азия, Индия, Пакистан, Афганистан, Түркия аймактарында жашашат. Мындан тышкары бүгүнкү күнү Ирак, Сирия, Иран, Албания, Босния-Герцоговиня, Украина, Азербайжан, Дагестан, Россия, Кытай, Япония, Йемен, Малайзия, Арапстан, Египет, Палестина, Алжир, Тунис сыяктуу мамлекеттерде да Имам Азам агымынын өкүлдөрү жашап келет.

**2. Малики агымы**

Малик бин Анастын (ө. хижрий 179-ж./ б.з. 796-ж) ысмы менен аталган Малики агымы Медина шаарында түптөлгөн. Имам Малик «атбаут-таабиин»ден, б.а. сахабалардан кийинки (муундун эмес,) экинчи муундун өкүлү болуп эсептелет. Ал алгач Мединанын атактуу жети факих (Ислам укугу илими боюнча адис) аалымдан сабак алган. Бул аалымдардын устаздары Азирети Умар, Азирети Осмон, Абдуллах бин Умар, Азирети Аиша, Абдуллах бин Аббас жана Зайд бин Сабит сыяктуу кутман сахабалардан таалим алышкан.

Имам Маликтин «ал-Муватта» аттуу эмгеги бүгүнкү күнгө чейин сакталып, хадис жана Ислам укугу боюнча маалыматтарды камтыган маанилүү булактардын бири болуп эсептелет.

Малики агымынын экинчи маанилүү жазма булагы «ал-Мудавванатул-Кубра» аттуу эмгек. Бул эмгек «Сахнун» лакап-аты менен таанымал Абдуссалам бин Саид ат-Танухиге таандык. Ал береги эмгегинде негизинен Имам Маликтин көз караштарына басым жасоо менен бирге анын шакирттеринин пикирлерине да токтолгон.

Малики аалымдарынан Ибн Рушд ал-Хафиддин (ө.595-ж/1198-ж) «Бидаятул-Мужтахид» аттуу эмгеги Малики агымынын көз караштары менен катар башка укуктук агымдардын да пикирлерине токтолгону менен өзгөчө.

Имам Маликтин ижтихад усул-ыкмасы Имам Азам Абу Ханифанын ыкмасына жакын болуу менен бирге Мединалыктардын тажрыйбасына да өзгөчө маани берет.

Бүгүнкү күнү бул агымдын өкүлдөрүнүн басымдуу бөлүгү Мисир, Судан, Марокко, Тунис жана Алжир мамлекеттеринде жашайт.

**3. Шаафи агымы**

Бул агымдын аты Мухаммед бин Идрис аш-Шаафинин (204/820-ж) ысмынан коюлган. Имам Шаафинин өмүрү Хижаз (Арапстан), Багдат, Мисир аймактарында өттү. Ал Имам Маликтен да, Ханафи агымынан Имам Мухаммедден да сабак алган.

Имам Шаафинин «ар-Рисаала» аттуу Ислам укугу боюнча усулдук китеби бүгүнкү күнгө чейин сакталган. Ошондой эле «ал-Умм» аттуу эмгеги да бүгүнкү күнү Шаафи агымынын негизги булактарынын катарынан орун алат. Асыресе, Имам Шаафинин шакирттеринен Музанинин «ал-Мухтасар» аттуу эмгеги да агымдын жазма булактарынан. Шаафии агымынын көрүнүктүү аалымдарынан ал-Жувайнинин (ө. 478/1085-ж), Ширазинин (ө. 476/1083-ж), Газзалинин (ө. 505/1111-ж.) Иззуддин бин Абдиссаламдын (ө.660/1262-ж.), жана Нававинин (ө. 676/1277-ж) эмгектери да укуктук жазма булактар болуп эсептелет.

Имам Шаафинин да ижтихад усулу Куран, Сүннөт, Ижма жана Кыяс негиздерине таянат. Бүгүнкү күнү бул агымдын өкүлдөрү Иракта, Сирияда жана Түркиянын түштүк-чыгышында басымдуулук кылат.

**4. Ханбали агымы**

Ханбали агымы Имам Ахмад бин Ханбалга (241/855-ж) таянат. Ахмад бин Ханбал алгач укукчу катары эмес, хадис аалымы катары таанымал болгон. Анын «ал-Муснад» аттуу эмгеги бүгүнкү күнү негизги хадис китептеринин катарынан орун алат. Ханбали агымы Ахмад бин Ханбал көз жумгандан кийин укуктук агым катары пайда болгон.

Ханбали агымынын негизги укуктук жазма булактарына ал-Харакинин (ө. 334/945) «ал-Мухтасар» аттуу эмгеги, Абу Йалаа ал-Фарра, Абул-Хаттаб Калвазани (ө. 510/1116), Ибн Таймиййа, Ибн Каййум ал-Жавзиййа, Ибни Кудаама (v. 620/1223) сыяктуу аалымдардын эмгектери кирет.

Бүгүнкү күнү Ханбали агымынын өкүлдөрү жалпысынан Ирак, Палестина, Сирия, Мисир жана Сауд Арапстан мамлекеттеринде жашашат. Асыресе, Ханбали агымы Сауд Арапстандын расмий агымы болуп саналат.

## III. АХЛИ СҮННӨТ ВАЛ ЖАМААТ АГЫМЫНАН ТЫШКАРКЫ АГЫМДАР

Ахли сүннөт вал жамаат агымынан тышкаркы агымдар «ахли бидат» агымдары деп аталат. Анткени алар Куранда жана Сүннөттө ачык-айкын, кескин далили болбогон айрым бир жагдайларды ыйман (ишеним) негизи катары кабылдап, шариятка ылайык келбеген таризде талдап, чечмелешкен. Ислам дүйнөсүндө мусулманчылыктын алкагында (чегинде) калган бидат агымдары болгондойэле, Алланынакжолунанадашып,каапырлыктыналкагынакирипкалган агымдар да бар. Биз бул жерде алар тууралуу учкай маалымат бермекчибиз.

### А. ШИИ АГЫМЫ

Шии агымынын негизги көйгөйү Ислам мамлекетинин башына Азирети Пайгамбарыбыздан кийин Азирети Али, андан кийин Алинин тукуму отурушу керек болучу деген гана калпыс пикир. Бул агымдын өкүлдөрү дал ушул жагдайды Ислам дининин ишеним негиздеринен деп эсептешет. Албетте, буга Курандан да, Сүннөттөн да кандайдыр бир далил жок. Мына ушул себептен улам бул агым «бидат агымы» катары кабылданган. Шиилер Азирети Абу Бакир менен Азирети Умардын халифалыгы жараксыз эсептеп, аларга карата ар кандай акаарат сөздөрдү айтышат.

Шии агымы боюнча, Азирети Алинин тукумунан чыккан Имамдар күнөөсүз болуп эсептелет. Береги имамдар күнөө жасашпайт. Алардын айтканы Алланын буйругу. Мына ушул түшүнүктүн өзү Ислам динине эч дал келбейт. Анткени кемчиликсиз, күнөөсүз адам болбойт. Шии агымы өз ара көптөгөн агымдарга бөлүнгөн. Учурунда шии агымдарынын арасынан Азирети Алини Кудай Таалага теңеген, аны пайгамбар катары кабылдаган агымдар чыккан.

Көптөгөн окумуштуу-аалымдар Шии агымынын пайда болушуна байыркы перс элинин адат-үйүттөрү, ырасымдары жана ошол Иран чөлкөмүндө Исламга чейин жашап келген ар түрдүү диний агымдар (Зараостризм сыяктуу) жана философиялык окуулар себеп болгондугун айтышат.

Бүгүнкү күнү Шии агымынын өкүлдөрү негизинен Иран мамлекетинде жашашат. Шии агымынын үчү кеңири кулач жайган. Алар төмөнкүлөр:

#### 1. Зайдийа

Бүгүнкү күнү бул агымдын өкүлдөрү жалпысынан Йеменде жашашат. Зайдийа агымы Ахли сүннөткө эң жакын шии агымы болуп эсептелет. Алар Азирети Абу Бакирдин жана Азирети Умардын халифалыгын кабыл алышат. Халифалык Азирети Алинин тукумунан чыккан, асыресе, бул ишке жөндөмдүү адамдын укугу болгондугун айтып, имам катары ага баш ийүү зарылчылыгын баса белгилешет.

#### 2. Имамиййа

Бул агымдын өкүлдөрү да имамдык (халифалык) Азирети Алинин жана анын тукумунан келгендердин акысы болгондугун кабылдап, муну ишеним негиздеринин бири деп билишет. Булар Азирети Али менен бирге андан кийин келген 12 имамды чыныгы имамдар катары эсептешет. Он эки имам тең өлгөн эмес, алар жашыруун. Ошондуктан булардан кийин имам келбейт. Аалымдар алардын ордуна озуйпаларын аткарышат.

Бул агым боюнча, имамдар күнөөсүз болуп, кайып нерселерди билишет. Ошондой эле акыркы имам кыяматка чейин чыга тургандыгына жана зулумдукту түп тамыры менен жок кыларына ишенишет. Мына ушундай жаңылыш пикирлери менен Ахли сүннөттөн бөлүнгөн болушат. Албетте, мындай ишенимдин Куранда да, Сүннөттө да орду жок.

Имамиййа агымы боюнча, имамдардын сөзү Пайгамбарыбыздын сөзү сыяктуу. Имамдар диний өкүмдөргө чек кое алышат. Ошондой эле алар мута никеси (белгилүү мөөнөт аралыгы үчүн түзүлгөн баш кошуу келишими) менен үйлөнүүгө болот, дешет. Бул агымдын өкүлдөрү беш маал намазды бириктирип үч маал кылып окушат. Мына ушунун баары ахли сүннөт ишенимине карама-каршы келет.

Бүгүнкү күнү Имамиййа агымынын өкүлдөрүнүн көпчүлүк бөлүгү Иран, Ирак, Бахрейн, Любнан жана Азербайжан мамлекеттеринде жашайт.

**3. Исмаилиййа**

Исмаилиййа агымы мусулманчылыкка шайкеш келбеген ашкере бузуку көз караштагы шии агымы. Булар имамдык Жафар Садыктын уулу Исмаилге өткөндүгүн кабылдашат.

Исмаилиййа агымы байыркы индус диндеринен, буддисттерден, илгерки үрп-адаттардан кыйла таасир алган. Булар диний өкүмдөргө «батыний» (ички, жашыруун) маани таңуулап, бир топ өкүмдөрдү өзгөртүшкөн. Бүгүнкү күнү бул агымдын өкүлдөрү Иранда, Индияда жана Пакистанда жашап келет.

**Б. АДАШКАН АГЫМДАРДЫН ӨЗГӨЧӨЛҮКТӨРҮ**

Учурунда Ислам динин жамынган көптөгөн агымдар пайда болгон. Мунун саясий, тарыхый жана диний себептери бар. Булардын аталыштарын бул жерде эскерүүнүн кажети жок. Биз бул жерде бүгүнкү күнү мусулман адам кез келген агымдын акыйкат агым болуп-болбогонун кантип билет, деген суроого жооп бергенге аракет кылмакчыбыз.

Эң ириде агымдардын акыйкат болуп-болбошун Ахли сүннөт ишенимине салыштыруу жолу менен билүүгө болот. Ыйман негиздеринде, парз, арам-адалмаселелеринде Ахли сүннөт ишенимине шайкеш келбеген агымдар ак жолдон адашкан агымдар болуп эсептелет.

Маселен, мындай агымдардын «Алла» ишеними Куранга жана Сүннөткө дал келбейт. Алла Таалага кандайдыр бир кебете-кешпир таңуулоо, Алланы адамга же башка нерсеге окшоштуруу ак жолдон адашкан агымдардын өзгөчөлүктөрүнөн. Ыйык Куранда айтылгандай, Алла Таала эч бир нерсеге окшош эмес. Алланын ааламга кийлигишпегенине, адал-арам, жакшы-жаманды билдирбегенине ишенген агымдар Алланын ак жолунан адашкан болушат. Алла Тааланын кайсыдыр бир адамга же жандыкка киргендигин кабылдаган агымдар да Ислам динине түк дал келбейт.

Адашкан агымдардын дагы бир өзгөчөлүгүн «пайгамбарлык» темасынан байкоого болот. Булар Азирети Мухаммед (саллаллаху алейхи васаллам) Пайгамбарыбыздан кийин дагы пайгамбар келе тургандыгын, ошондой эле, жарым пайгамбарлык озуйпасын аркалаган адамдар келип жатканын айтышат. Өзүн куткаруучу (масих, махди) катары эсептеген адамдардын тараптарлары да Ислам динине туура келбейт.

Куран аяттарына Азирети Пайгамбарыбыздын жана сахабалардын түшүндүрмөсүнө дал келбеген башка маанилерди берген, Ислам дининде ачыкайкын буюрулган парздарга, кескин далили бар арамдарга каршы чыккан агымдар ак жолдон адашкан агымдар болуп саналат.

Акырет ишенимине Куранга жана сүннөткө каршы түшүнүк берген, бейиш-тозокко ишенбеген, адам көз жумган соң рухтун кайрадан дүйнөгө кайтып келерине ишенген агымдар да Ислам динине эч дал келбейт.

Мусулман адам мына ушундай Алланын ак жолунан адашкан, «Ахли сүннөт» ишенимине дал келбеген агымдардан оолак болууга аракет кылышы керек.

**КОЛДОНУЛГАН АДАБИЯТТАР**

Абдурраззак, Абу Бакр бин Хаммам, ал-Мусаннаф, Бейрут 1972.

Ашари, Абул Хасан, ал-Ибаана ан усуулид-Дийаана, Бейрут 1974.

Ахмад бин Ханбал, аль-Муснад, Кахира, 1995.

Байаази Заада, Ахмед бин Хасан, ал-Усуулул-Мунифа лил-Имам Аби Ханифа, тахкик: Илияз Челеби, Истамбул 1996.

Бухари, Мухаммад бин Исмаил, Сахихуль Бухари, Истанбул, 1992

Димашки, ибни Абил-Изз Али бин Али, Шархул-Акаидит-Тахавия, тахкик: Абдуллах бин Абдулмухсин, Мекке 1998.

Жассас, Абу Бакр Ахмед бин Али, Ахкамул-Куран, Бейрут.

Абу Давуд, Сулайман бин Ешас ес-Сижистани, Сунену Абу Давуд, Истанбул 1992.,

Ибнул-Хумам, Камаалуд-дин Мухаммед бин Абдулвахид, Фатхул-Кадир, Бейрут.

Ибн Маажа, Абу Абдуллах Мухаммад бин Язид аль-Кавзини, Сунану ибн Маажа, Истанбул, 1992.

Ибн Манзур, Мухаммад бин Мукаррам, Лисануль-Араб, I-XV, Beyrut ty.

Каасаани, Алауддин Абу Бакр, Бадаауиус-Санааи фии тартиибиш-Шарааи, Beyrut ty.

Карадави, Юсуф, аль-Ибадату филь-Ислам , Байрут 1993

Кудуури, Абул-Хусайн Ахмед бин Мухаммед, ал-Китаб, Стамбул, (ал-Лубаб менен бирге).

Маатуриди, Абу Мансур Мухаммед бин Мухаммед ас-Самарканди, Китабут-Тавхид, тахкик: Фатхуллах Халиф, Стамбул 1979.

Мавсилий, Абдуллах бин Махмуд, ал-Ихтияр, тахкик: Мухаммед Мухйиддин Абдулхамид, Стамбул.

Малик бин Анас, аль-Муватта, Истанбул, 1992.

Майдани, Абдулгани, ал-Лубаб фии шархил-Китаб, Стамбул.

Маргинаани, Бурхануддин Абул-Хасан, ал-Хидая, Бейрут.

Муслим, Ибн Хажжаж Абулхусайн аль Курайши, Сахиху Муслим, Истанбул, 1992.

Насафи, Умар, Акаиди Умар ан-Насафи (Тафтазанинин Шархул-АкаидинНасафия китебинин акырында), Стамбул.

Несаи, Абу Абдуррахман бин Шуайб, Сунанун-несаи, Истанбул, 1992.,

Раазии, Фахруддин, ат-Тафсирул-Кабир, Бейрут 2000, 23-том, 175-183

Садруш-Шариа, Убайдуллах бин Масуд, Мухтасарул-Викоя, Ташкент.

Сарахси, Абу Бакр Мухаммед бин Ахмад Шамсул-Аимма ал-Мабсут, тахкик: Абу Абдуллах Мухмаммед бин Хасан, Бейрут, 2001.

Табари, Абу Жафар Мухаммед бин Жарир, Жамиул-Баян, Бейрут 2001 Тафтазани, Садуддин Масуд бин Умар, Шархул-Акаидин-Насафия, Стамбул. диййа, Бейрут 2002.

Тирмизи, Абу Иса, Мухаммад бин Иса, Сунануттиризи, Истанбул, 1992. Шейх Низамуддин (Низамуддин баш болгон жамаат), ал-Фатаавал-Хиндиййа, Бейрут 2002.

[1] Байаази Заада, Ахмед бин Хасан, ал-Усуулул-Мунифа лил-Имам Аби Ханифа, тахкик: Илияз Челеби,Стамбул 1996, 44

[2] Ал-Маатуриди, Абу Мансур Мухаммед бин Мухаммед ас-Самарканди, Китабут-Тавхид, тахкик:Фатхуллах Халиф, Стамбул 1979, 305, 307.

[3] Ал-Маатуриди, Китабут-Тавхид, 323, 329; Тафтазани, Садуддин Масуд бин Умар, Шархул-Акаидин-Насафия, Стамбул, 170; Байаази Заада, ал-Усуулул-Мунифа лил-Имам Аби Ханифа, 106

[4] Ал-Маатуриди, Китабут-Тавхид, 44, 93

[5] Тафтазани, Шархул-Акаидин-Насафия, 234; ал-Ашари, Абул Хасан, ал-Ибаана ан усуулид-Дийаана, 171

[6] Тафтазани, Шархул-Акаидин-Насафия, 221

[7] Ал-Маатуриди, Китабут-Тавхид, 77; Тафтазани, Шархул-Акаидин-Насафия, 125

[8] Ал-Маатуриди, Китабут-Тавхид, 365; Тафтазани, Шархул-Акаидин-Насафия,186; ал-Ашари, Абул Хасан,ал-Ибаана ан усуулид-Дийаана, 159; Байаази Заада, ал-Усуулул-Мунифа лил-Имам Аби Ханифа, 134

[9] Ал-Майдани, Абдулгани, ал-Лубаб фии шархил-Китаб, Стамбул, 1-том, 10

[10] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 38; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 9; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 56; ал-Каасаани, Алауддин Абу Бакр, Бадааиус-Санааи фии тартиибиш-Шарааи, 1-том, 61

[11] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 38; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 9

[12] Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 9

[13] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 45

[14] Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 10; Ибнул-Хумам, Фатхул-Кадир, 1-том, 187; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 64; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 18

[15] Ал-Маргинаани, Бурхануддин Абул-Хасан, ал-Хидая, Бейрут, 1-том, 46.

[16] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 46.

[17] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 4-том, 235; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 5-том, 539

[18] ас-Сарахси, Абу Бакр Мухаммед бин Ахмад Шамсул-Аимма ал-Мабсут, тахкик: Абу Абдуллах Мухмаммед бин Хасан, Бейрут, 2001, 1-том, 74-б; Садруш-Шариа, Убайдуллах бин Масуд, Мухтасарул-Викоя, Ташкент, 1991, 3; Ибнул-Хумам, Фатхул-Кадир, 1-том, 9; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 3

[19] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 13; ал-Мавсилий, Абдуллах бин Махмуд, ал-Ихтияр, тахкик:Мухаммед Мухйиддин Абдулхамид, Стамбул , 1-том, 6; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа,1-том, 7; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 3

[20] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 13; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 7; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 3; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 10; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 18; Ал-Майдани, ал-Лубаб, 1-том, 13.

[21] Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 3

[22] Ал-Майдани, ал-Лубаб, 1-том, 16

[23] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 17; ас-Сарахси, ал-Мабсут, 1-том, 195; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том,9; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 3; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 14

[24] Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 14

[25] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 35

[26] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 35; ас-Сарахси, ал-Мабсут, 1-том, 228; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр,1-том, 27; Ибнул-Хумам, Фатхул-Кадир, 1-том, 126; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 43; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 7

[27] ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 13

[28] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 20; ас-Сарахси, ал-Мабсут, 1-том, 147; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том,

11; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 4; Ибнул-Хумам, Фатхул-Кадир, 1-том, 50; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 19

[29] Ал-Кудуури, Абул-Хусайн Ахмед бин Мухаммед, ал-Китаб, Стамбул, (ал-Лубаб менен бирге), 1-том, 21

[30] Ал-Майдани, ал-Лубаб, 1-том, 47-48

[31] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 1-том, 242; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 22; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 6; Ибнул-Хумам, Фатхул-Кадир, 1-том, 106; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 35; Ал-Майдани, ал-Лубаб, 1-том, 36.

[32] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 38; ас-Сарахси, ал-Мабсут, 2-том, 25; 3-том, 161; ал-Мавсилий,ал-Ихтияр, 1-том, 32; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 7; Ибнул-Хумам, Фатхул-Кадир, 1-том, 141;Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 49

[33] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 41; ас-Сарахси, ал-Мабсут, 3-том, 222; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр,1-том, 37; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 8; Ибнул-Хумам, Фатхул-Кадир, 1-том, 164; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 50; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 39

[34] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 40; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 8; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 50; Ал-Майдани, ал-Лубаб, 1-том, 49

[35] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 14; Ал-Майдани, ал-Лубаб, 1-том, 24-25

[36] Абу Давуд, Тахарат, 41; Тирмизи, Тахарат, 52. Имам Азам агымы боюнча, эмне себептен өлгөндүгү белгисиз балыктар Маида сүрөөсүнүн 3-аятында айтылган «тарп» өкүмүнө киргендиктен аларды жегенге болбойт, т.а. адал эмес. Ал эми ашкере ысыктан, же суuktун айынан, ошондой эле муздун арасына кыпчылып өлүп калган балыктарды (таза болсо) жесе болот, адал. Деңизде качан жана эмне себептен өлгөндүгү билинбеген балыктар адамдын ден-соолугуна күмөндүү коркунуч жарата тургандыгын эске алсак, Имам Азам агымынын пикири алдаканча орундуу болгондугуна күбө болобуз.

[37] Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 4; Шейх Низамуддин (Низамуддин баш болгон жамаат), ал-Фатаавал-Хиндиййа, Бейрут 2002, 1-том, 24; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 15

[38] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 1-том, 149; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 20; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 5; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 63

[39] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 1-том, 161, 214, 219; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 18; Садруш-Шариа,Мухтасарул-Викоя, 5

[40] Ибнул-Хумам, Камаалуд-дин Мухаммед бин Абдулвахид, Фатхул-Кадир, Бейрут, 1-том, 86

[41] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 56; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 12

[42] Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 76

[43] ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 60

[44] Ал-Майдани, ал-Лубаб, 1-том, 65

[45] Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 82

[46] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 48; ас-Сарахси, ал-Мабсут, 1-том, 287; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр,1-том, 47; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 10; Ибнул-Хумам, Фатхул-Кадир, 1-том, 191; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 67

[47] Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 68

[48] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 1-том, 302; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 50

[49] Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 85

[50] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 60; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 13; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 88

[51] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 61-62

[52] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 63, 72; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 16; Ал-Майдани, ал-Лубаб, 1-том, 76-77

[53] Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 14; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 91;ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 146

[54] Сутра: ар. жабуу, бөгөт койуу деген маанилерди туюнтат. Намаз окуу учурунда алдыдан бөтөн бирөөнүн өтүшү мүмкүн болсо, намазга зыян тийгизбөө үчүн болжолдуу түрдө 50 см. Бийиктикте болгон

кандайдыр бир нерсени алдыга койуу.

[55] Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 16; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 72-73.

[56] Ибнул-Хумам, Фатхул-Кадир, 1-том, 209; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 70

[57] Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 18; Ибнул-Хумам, Фатхул-Кадир, 1-том, 344; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 126; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 220

[58] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 77; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 79; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 19; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 126

[59] Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 17; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 106

[60] Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 17

[61] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 69-70; Ибнул-Хумам, Фатхул-Кадир, 1-том, 299; ал-Каасаани,Бадааиус-Санааи, 1-том, 156

[62] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 1-том, 142; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 74; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 106

[63] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 77; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 17

[64] Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 114

[65] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 86; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 21

[66] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 2-том, 35; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 105; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 26; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 182; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи,1-том, 256

[67] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 99; ас-Сарахси, ал-Мабсут, 2-том, 47.

[68] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 2-том, 57; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 110; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя,27; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 189; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 274

[69] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 104; ас-Сарахси, ал-Мабсут, 2-том, 66; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 114; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 27; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 195

[70] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 70; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 20; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 137; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 270-273

[71] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 1-том, 401; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 25; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 174

[72] Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 68

[73] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 1-том, 375; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 89; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 24; Ибнул-Хумам, Фатхул-Кадир, 1-том, 457

[74] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 72; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 151

[75] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 1-том, 382; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 92; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 22; Ибнул-Хумам, Фатхул-Кадир, 1-том, 434; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа,1-том, 157; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 172

[76] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 2-том, 5; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 96; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя,23; Ибнул-Хумам, Фатхул-Кадир, 1-том, 464; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 165

[77] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 118; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 28; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 198

[78] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 2-том, 91; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 119; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 199; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 300

[79] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 2-том, 116; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 120; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя,28; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 202; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 306

[80] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 122; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 28; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 204; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 310

[81] Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 203

[82] ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 318

[83] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 4-том, 251; Тафтазани, Шархул-Акаидин-Насафия, 263

[84] Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 5-том, 530

[85] Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 5-том, 530; ад-Димашки, ибни Абил-Изз Али бин Али, Шархул-Акаидит-Тахавия, тахкик: Абдуллах бин Абдулмухсин, Мекке 1998, 664

[86] ад-Димашки, Шархул-Акаидит-Тахавия, 672

[87] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 127; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 210; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 320

[88] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 84; Ибнул-Хумам, Фатхул-Кадир, 1-том, 373; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 139; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 284-290

[89] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 85

[90] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 88; Ибнул-Хумам, Фатхул-Кадир, 1-том, 406; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 143; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 1-том, 288

[91] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 2-том, 119; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 21

[92] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 3-том, 56; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 163

[93] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 3-том, 56; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 246; Ал-Майдани, ал-Лубаб, 1-том, 165

[94] ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 90

[95] Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 36-37

[96] ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 105

[97] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 176; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 38; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 263

[98] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 3-том, 152; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 173; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 94

[99] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 3-том, 152; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 171; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 37

[100] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 3-том, 127; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 179; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя,39; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 269; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 107

[101] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 2-том, 201

[102] Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 215

[103] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 130; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 35; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 4

[104] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 144; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 16

[105] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 137; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 26

[106] ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 34; Ал-Майдани, ал-Лубаб, 1-том, 145

[107] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 2-том, 279

[108] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 2-том, 265; 3-том, 3; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 147; ал-Каасаани,Бадааиус-Санааи, 2-том, 53

[109] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 154; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 35; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 238

[110] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 136

[111] Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 243; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 69,Ал-Майдани, ал-Лубаб, 1-том, 159

[112] Тирмизи, Хаж, 2.

[113] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 4-том, 3; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 182; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 40; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 120

[114] Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 40; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 276;ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 125

[115] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 187; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 40; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 283; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 161

[116] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 4-том, 40; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 127

[117] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 168;

[118] Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 40; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 133

[119] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 4-том, 57

[120] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 4-том, 73

[121] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 4-том, 79

[122] ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 143

[123] Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 303

[124] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 168; Ал-Майдани, ал-Лубаб, 1-том, 194

[125] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 4-том, 164; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 226; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 329

[126] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 207; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 40; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 302; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 226

[127] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 212; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 41; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 307

[128] Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 47

[129] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 223

[130] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 5-том, 22; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 138; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 5-том, 443

[131] Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 138

[132] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 2-том, 360; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 4-том, 69; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 79

[133] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 2-том, 362

[134] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 3-том, 117; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 343

[135] Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 49; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 229; Ал-Майдани, ал-Лубаб, 3-том, 3

[136] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 3-том, 120; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 49; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 351; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 256

[137] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 5-том, 124; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 3-том, 167; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 435

[138] ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 231

[139] Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 52; Ал-Майдани, ал-Лубаб, 3-том, 16.

[140] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 5-том, 59; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 52; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 386

[141] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 2-том, 322; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 642

[142] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 2-том, 325 ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 4-том, 19; Ал-Майдани, ал-Лубаб,3-том, 101

[143] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 2-том, 327; ас-Сарахси, ал-Мабсут, 5-том, 168; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр,4-том, 4; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 651; Ал-Майдани, ал-Лубаб, 3-том, 91

[144] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 6-том, 3; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 3-том, 172; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 56; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 441

[145] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 261

[146] Ал-Жассас, Ахкамул-Куран, 2-том, 566

[147] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 3-том, 210.

[148] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 2-том, 293

[149] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 2-том, 297
[150] Абдурраззак, Абу Бакр бин Хаммам, ал-Мусаннаф, Бейрут 1972, 6-том, 265
[151] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 3-том, 224; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 63
[152] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 5-том, 94
[153] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 3-том, 239; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 65; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 620
[154] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 3-том, 217; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 63
[155] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 6-том, 34; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 3-том, 246; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 67; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 1-том, 632
[156] Ал-Майдани, ал-Лубаб, 3-том, 91-95
[157] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 1-том, 264; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 3-том, 177
[158] ас-Сарахси, ал-Мабсут, 5-том, 543; ал-Каасаани, Бадааиус-Санааи, 2-том, 272
[159] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 4-том, 346; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 5-том, 18; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 5-том, 438
[160] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 4-том, 346
[161] Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 5-том, 441
[162] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 4-том, 343; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 5-том, 12; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 137; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 5-том, 432
[163] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 4-том, 340
[164] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 5-том, 4; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 140; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 5-том, 621
[165] Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 136; Ал-Жассас, Абу Бакр Ахмед бин Али, Ахкамул-Куран,Бейрут, 2-том, 577-578
[166] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 4-том, 362; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 4-том, 248; Садруш-Шариа, Мухтасарул-Викоя, 134; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 5-том, 502
[167] Ат-Табари, Абу Жафар Мухаммед бин Жарир, Жамиул-Баян, Бейрут 2001, 18-том, 139; ар-Рази Фахруддин, ат-Тафсирул-Кабир, Бейрут 2000, 23-том, 175-183
[168] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 4-том, 366; ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 4-том, 217; Шейх Низамуддин ж.б.,ал-Фатаавал-Хиндиййа, 5-том, 497; Ат-Табари, Жамиул-Баян, 18-том, 140
[169] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 4-том, 222-223; Шейх Низамуддин ж.б., ал-Фатаавал-Хиндиййа, 5-том, 507
[170] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 4-том, 360
[171] Ал-Маргинаани, ал-Хидая, 4-том, 376
[172] Валлахи: Алла Тааланын атын атап касам ичүү. Кыргыз тилинде, толук болбосо да, «Кудайга ант этем!», «Кудай акы!», «Кудай урсун!»- деген маанилерди камтыйт.
[173] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 2-том, 41
[174] Ал-Жассас, Ахкамул-Куран, 2-том, 582
[175] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 4-том, 238-241
[176] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 4-том, 246.
[177] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 4-том, 240.
[178] Кудсий: 1. ыйык, касиет 2. Аллага таандык. Ал эми Кудсий хадис: Жараткан Аллага таандык сөз.Бирок бул сөздүн Курандан айырмасы - Мухаммед Пайгамбарыбыз аны сөзмө-сөз эмес, маанисин өз сөзү менен айткандыгында.
[179] ал-Мавсилий, ал-Ихтияр, 1-том, 238-241
[180] Умар ан-Насафи, Акаиди Умар ан-Насафи (Тафтазанинин Шархул-Акаидин-Насафия китебинин акырында), Стамбул, 258;
[181] Мужтахид – бул, Ыйык Курандын жана Сүннөттүн негизинде белгилүү ыкма-усулдар менен диний өкүм чыгарууга укуктуу Ислам аалымы.
[182] Ижтихад – Куран же сүннөттө ачык-айкын далили жок кайсыдыр бир маселени талдап чечмелөө, ага чечим чыгаруу. Мындай маселелерди мужтахид аалымдар гана чечмелеп, аларга карата

